


(خلاصۂ مضامین قرآن پر مبنی کورس)

لیکچر: 2

# سورۃ البقرۃ کے مضامین کا تجزیہ

## پہلا حصہ آیات 1 تا 152 (رکوع 1 تا 18)

- خطاب کا رخ سابقہ اُمتِ مسلمہ بنی اسرائیل کی طرف

## دوسرا حصہ آیات 153 تا 286 (رکوع 19 تا 40)

- موجودہ اُمتِ مسلمہ یعنی مسلمانوں سے خطاب

# دوسرا حصہ... آیات 153 تا 286 (رکوع 19 تا 40)

## ☆ مسلمانوں سے خطاب: چار مضامین کا بار بار بیان

- عبادات سے متعلق احکامات
- معاملات سے متعلق احکامات
- جہاد بالمال یعنی انفاق فی سبیل اللہ
- جہاد بالسیف یعنی قتال فی سبیل اللہ

## ☆ پانچ طویل ترین آیات

- آیت الآیات (ایک ہی آیت میں کئی آیات کا بیان) آیت 164
- آیت البر (نیکی کے بیان پر جامع آیت) آیت 177
- آیت الاختلاف (انسانوں میں اختلاف کیوں پیدا ہوا) آیت 213
- آیت الکرسی (تمام آیاتِ قرآنی کی سردار) آیت 255
- آیت الدَین (قرض کے معاملہ کے لیے ہدایت) آیت 282

# سورۃ البقرۃ کا جائزہ

| | |
|---|---|
| آیات 142-145 | • تحویلِ قبلہ کا حکم: تحویلِ اُمت کی علامت |
| آیات 146-147 | • بنی اسرائیل کا حق کو چھپانے کا جرم |
| آیت 148 | • مقابلہ کا اصل میدان: نیکیوں میں سبقت |
| آیات 149-150 | • تحویلِ قبلہ کے حکم کی تکرار |
| آیات 151-152 | • نبی اکرم صَلَّی اللّٰہُ عَلَیْہِ وَسَلَّم کا بنیادی طریقِ کار |

# سورۃ البقرۃ کا جائزہ

| | |
|---|---|
| آیات 153-157 | • اللہ کی راہ میں آزمائش آکر رہیں گی |
| آیت 158 | • اللہ کی راہ میں حضرت حاجرہ کی بے قراری کی یاد |
| آیات 159-163 | • اللہ کی لعنت ہے حق کو چھپانے والوں پر |
| آیت 164 | • ایک آیت میں کئی آیات (نشانیوں) کا بیان |
| آیات 165-167 | • دنیادار قائدین کی پیروی کا حسرتناک انجام |

# سورۃ البقرۃ کا جائزہ

| | |
|---|---|
| آیات 173-168 | • رزقِ حلال کھانے کی تلقین |
| آیات 176-174 | • علماءِ سوء پر اللہ کا غضب |
| آیت 177 | • نیکی کا صحیح تصور |
| آیات 182-178 | • قصاص اور وصیت کا حکم |
| آیات 184-183 | • روزہ کا ابتدائی حکم |

# سورۃ البقرۃ کا جائزہ

| | |
|---|---|
| آیت 185 | رمضان المبارک کے روزہ کی فرضیت |
| آیت 186 | اللہ ہر دُعا کا جواب دیتا ہے |
| آیت 187 | مسلمانوں اور یہودیوں کے روزے کا فرق |
| آیت 188 | زندگی بھر کے روزہ کا حکم |
| آیت 189 | نیکی کا خود ساختہ رسومات سے تعلق نہیں |

# سورۃ البقرہ کا جائزہ

| | |
|---|---|
| آیات 190-195 | • اللہ کی راہ میں لڑنے کا حکم |
| آیات 196-203 | • حج اور عمرہ کے لیے احکامات |
| آیات 204-207 | • پسندیدہ اور ناپسندیدہ کردار |
| آیات 208-210 | • پورے کے پورے اسلام پر عمل کرو |
| آیات 211-212 | • ناشکری سے نعمت چھن جاتی ہے |

# سورۃ البقرۃ کا جائزہ

| | |
|---|---|
| آیت 213 | • تفرقہ کا سبب: بڑا بننے کی خواہش |
| آیت 214 | • جنت مشکلات سے گھیر دی گئی ہے |
| آیت 215 | • انفاق کن کے لیے کیا جائے؟ |
| آیت 216 | • جنگ کی فرضیت کا حکم |
| آیت 217 | • حرمت والے مہینہ میں جنگ کا حکم |

# سورۃ البقرۃ کا جائزہ

| | |
|---|---|
| آیت 218 | • اللہ کی رحمت کن کے لیے ہے؟ |
| آیات 220-219 | • تین سوالات کے جوابات |
| آیات 242-221 | • نکاح اور طلاق کے مسائل |
| آیات 252-243 | • اللہ کی مدد کا ایمان افروز واقعہ |

# اُمّت کی ذمہ داری (آیت 143)

وَ كَذٰلِكَ جَعَلْنٰكُمْ اُمَّةً وَّسَطًا لِّتَكُوْنُوْا شُهَدَآءَ عَلَى النَّاسِ وَ يَكُوْنَ الرَّسُوْلُ عَلَيْكُمْ شَهِيْدًا ؕ

اور اسی طرح ہم نے تم کو امتِ وسط بنایا ہے، تاکہ تم لوگوں پر گواہ بنو اور رسول (صَلَّى اللهُ عَلَيْهِ وَسَلَّم) تم پر گواہ بنیں۔

- شہادت کی ذمہ داری اُمت کے کاندھوں پر
- قول، عمل اور اجتماعی جدوجہد کے ذریعہ شہادت

# نیکیوں میں سبقت کرو(آیت148)

وَلِكُلٍّ وِّجْهَةٌ هُوَ مُوَلِّيْهَا فَاسْتَبِقُوا الْخَيْرٰتِ ۭ

اور ہر ایک کے لیے ایک سمت (مقرر) ہے۔ جس طرف وہ رخ کرتا ہے۔ تو تم نیکیوں میں سبقت حاصل کرو۔

- مقابلہ کا اصل میدان: نیکیوں میں سبقت
- اصل جیت یا ہار آخرت میں ہے

# مشکلات میں کرنے کا کام (آیت 153)

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اسْتَعِيْنُوْا بِالصَّبْرِ وَالصَّلٰوةِ ۭ اِنَّ اللّٰهَ مَعَ الصّٰبِرِيْنَ ۝١٥٣

اے ایمان والو صبر اور نماز سے مدد لیا کرو، بے شک اللہ صبر کرنے والوں کے ساتھ ہے۔

- اللہ کی مدد کے حصول کے ذرائع
- صبر اور نماز

# اللہ کی راہ میں آزمائش آکر رہیں گی (آیت 155)

وَ لَنَبۡلُوَنَّکُمۡ بِشَیۡءٍ مِّنَ الۡخَوۡفِ وَ
الۡجُوۡعِ وَ نَقۡصٍ مِّنَ الۡاَمۡوَالِ وَ
الۡاَنۡفُسِ وَ الثَّمَرٰتِ ؕ وَ بَشِّرِ
الصّٰبِرِیۡنَ ﴿۱۵۵﴾ۙ

اور ہم کسی قدر خوف اور بھوک اور مال
اور جانوں اور پھلوں کے نقصان سے
تمہاری آزمائش کریں گے تو صبر کرنے
والوں کو (اللہ کی خوشنودی کی) بشارت
سنا دیجیے۔

- دین پر عمل اور جد وجہد میں مشکلات لازم ہیں
- مال و جان تک کی قربانیوں کا مطالبہ ہے

# رزقِ حلال کھانے کی تلقین (آیت 168)

يٰٓاَيُّهَا النَّاسُ كُلُوْا مِمَّا فِى الْاَرْضِ حَلٰلًا طَيِّبًا ۖ وَّلَا تَتَّبِعُوْا خُطُوٰتِ الشَّيْطٰنِ ؕ

لوگو جو چیزیں زمین میں حلال طیب ہیں وہ کھاؤ۔ اور شیطان کے قدموں پر نہ چلو۔

- حلال اور طیب کھانے کا حکم
- ذریعہ آمدنی بھی حلال ہو
- شرکیہ روش سے پاک ہو

# نیکی کا صحیح تصور (آیت 177)

لَيۡسَ الۡبِرَّ اَنۡ تُوَلُّوۡا وُجُوۡهَكُمۡ قِبَلَ
الۡمَشۡرِقِ وَالۡمَغۡرِبِ وَلٰكِنَّ الۡبِرَّ مَنۡ
اٰمَنَ بِاللّٰهِ وَالۡيَوۡمِ الۡاٰخِرِ وَالۡمَلٰٓـئِكَةِ وَ
الۡكِتٰبِ وَالنَّبِيّٖنَ ۚ وَاٰتَى الۡمَالَ عَلٰى
حُبِّهٖ ذَوِى الۡقُرۡبٰى وَالۡيَتٰمٰى وَ
الۡمَسٰكِيۡنَ وَابۡنَ السَّبِيۡلِ ۙ وَالسَّآئِلِيۡنَ
وَفِى الرِّقَابِ ۚ

نیکی یہی نہیں کہ تم مشرق یا مغرب کی طرف منہ کرلو بلکہ نیکی یہ ہے کہ لوگ اللہ پر اور روز آخرت پر اور فرشتوں پر اور (اللہ کی) کتاب پر اور پیغمبروں پر ایمان لائیں۔ اور مال باوجود عزیز رکھنے کے رشتہ داروں اور یتیموں اور محتاجوں اور مسافروں اور مانگنے والوں کو دیں اور گردنوں (کے چھڑانے) میں (خرچ کریں)

- نیکی کا جامع تصور
- اللہ کی رضا، آخرت کی فلاح، رسول اللہ ﷺ کا طریقہ
- انسانی ہمدردی میں مال خرچ کرنا

# نیکی کا صحیح تصور (آیت 177)

وَ اَقَامَ الصَّلٰوةَ وَ اٰتَى الزَّكٰوةَ ۚ وَ
الْمُوْفُوْنَ بِعَهْدِهِمْ اِذَا عٰهَدُوْا ۚ وَ
الصّٰبِرِيْنَ فِي الْبَاْسَآءِ وَ الضَّرَّآءِ وَ
حِيْنَ الْبَاْسِ ؕ اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ صَدَقُوْا ؕ
وَ اُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُتَّقُوْنَ ﴿۱۷۷﴾

اور نماز قائم کریں اور زکوٰۃ دیں۔ اور
جب عہد کرلیں تو اس کو پورا کریں۔ اور
سختی اور تکلیف میں اور جنگ کے وقت
ثابت قدم رہیں۔ یہی لوگ ہیں جو
(ایمان میں) سچے ہیں اور یہی ہیں جو
(اللہ سے) ڈرنے والے ہیں۔

- نماز اور زکوٰۃ کا اہتمام
- ایفائے عہد
- صبر اور حق و باطل کے معرکہ میں استقامت

# قصاص کا حکم (آیت 179)

وَلَكُمْ فِي الْقِصَاصِ حَيٰوةٌ يّٰٓاُولِي الْاَلْبَابِ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُوْنَ ﴿١٧٩﴾

اور اے اہل عقل (حکم) قصاص میں (تمہاری) زندگی ہے کہ تم (قتل و خونریزی سے) بچو۔

- حکم قصاص پر عمل انسانی جان کی حفاظت کا ضامن ہے

# اللہ ہر دُعا کا جواب دیتا ہے (آیت 186)

وَ اِذَا سَاَلَكَ عِبَادِیْ عَنِّیْ فَاِنِّیْ
قَرِیْبٌ ؕ اُجِیْبُ دَعْوَةَ الدَّاعِ اِذَا
دَعَانِ ۙ فَلْیَسْتَجِیْبُوْا لِیْ وَ لْیُؤْمِنُوْا
بِیْ لَعَلَّهُمْ یَرْشُدُوْنَ ﴿۱۸۶﴾

اور (اے پیغمبر) جب آپ ﷺ سے میرے
بندے میرے بارے میں دریافت کریں تو
(فرما دیجیے کہ) میں تو (تمہارے) قریب ہوں
جب کوئی پکارنے والا مجھے پکارتا ہے تو میں اس کی
دعا قبول کرتا ہوں تو ان کو چاہیئے کہ میرے حکم کو
مانیں اور مجھ پر ایمان لائیں تاکہ ہدایت پاسکیں۔

- اللہ بندہ کے قریب اور دُعا قبول کرنے والا ہے
- قبولیت دعا کے لیے احکاماتِ الٰہی کی پیروی ضروری ہے

# اللہ کی راہ میں لڑنے کا حکم (آیت 193)

وَقٰتِلُوْهُمْ حَتّٰى لَا تَكُوْنَ فِتْنَةٌ وَّيَكُوْنَ الدِّيْنُ لِلّٰهِ ۭ

اور ان سے اس وقت تک لڑتے رہنا کہ فساد نابود ہو جائے اور دین (نظام) اللہ ہی کے لیے ہو جائے۔

- مقصدِ قتال
- فتنہ کا خاتمہ
- اللہ کے دین کا غلبہ

# پورے کے پورے اسلام پر عمل کرو (آیت 208)

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا ادْخُلُوْا فِي
السِّلْمِ كَاۗفَّةً ۠ وَّلَا تَتَّبِعُوْا خُطُوٰتِ
الشَّيْطٰنِ ۭ اِنَّهٗ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِيْنٌ ۲۰۸

مومنو! اسلام میں پورے پورے داخل ہو جاؤ اور شیطان کے پیچھے نہ چلو وہ تو تمہارا کھلا دشمن ہے۔

- انفرادی اور اجتماعی دونوں گوشوں میں دین پر مکمل عمل کا مطالبہ
- دین پر جزوی عمل شیطان کی پیروی ہے

# جنت مشکلات سے گھیر دی گئی ہے (آیت 214)

اَمْ حَسِبْتُمْ اَنْ تَدْخُلُوا الْجَنَّةَ وَ لَمَّا يَاْتِكُمْ مَّثَلُ الَّذِيْنَ خَلَوْا مِنْ قَبْلِكُمْ ؕ مَسَّتْهُمُ الْبَاْسَآءُ وَ الضَّرَّآءُ وَ زُلْزِلُوْا حَتّٰى يَقُوْلَ الرَّسُوْلُ وَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا مَعَهٗ مَتٰى نَصْرُ اللّٰهِ ؕ اَلَآ اِنَّ نَصْرَ اللّٰهِ قَرِيْبٌ ﴿۲۱۴﴾

کیا تم یہ خیال کرتے ہو کہ (یوں ہی) جنت میں داخل ہو جاؤ گے اور ابھی تم کو پہلے لوگوں کی سی (مشکلیں) تو پیش آئی ہی نہیں۔ ان کو (بڑی بڑی) سختیاں اور تکلیفیں پہنچیں اور وہ (مشکلات میں) ہلا دیئے گئے۔ یہاں تک کہ پیغمبر اور مومن لوگ جو ان کے ساتھ تھے سب پکار اٹھے کہ کب اللہ کی مدد آئے گی۔ دیکھو اللہ کی مدد (عن) قریب (آیا چاہتی) ہے۔

- جنت محض زبانی دعووں سے نہیں ملے گی
- سخت آزمائش اور سختیوں سے گزر کر جنت کا وعدہ ہے

# نکاح اور طلاق کے مسائل (آیت 231)

وَ اِذَا طَلَّقْتُمُ النِّسَآءَ فَبَلَغْنَ اَجَلَهُنَّ فَاَمْسِكُوْهُنَّ بِمَعْرُوْفٍ اَوْ سَرِّحُوْهُنَّ بِمَعْرُوْفٍ۪ وَّلَا تُمْسِكُوْهُنَّ ضِرَارًا لِّتَعْتَدُوْا ۚ وَمَنْ يَّفْعَلْ ذٰلِكَ فَقَدْ ظَلَمَ نَفْسَهٗ ؕ وَلَا تَتَّخِذُوْٓا اٰيٰتِ اللّٰهِ هُزُوًا ۚ

اور جب تم عورتوں کو (دو دفعہ) طلاق دے چکو اور ان کی عدت پوری ہو جائے تو انہیں یا تو حسن سلوک سے نکاح میں رکھو یا عمدہ طریقہ سے رخصت کر دو اور اس نیت سے ان کو نکاح میں نہ رہنے دینا چاہیئے کہ انہیں تکلیف دو اور ان پر زیادتی کرو۔ اور جو ایسا کرے گا وہ اپنا ہی نقصان کرے گا اور اللہ کے احکام کو ہنسی (اور کھیل) نہ بناؤ۔

- طلاق جیسے ناخوشگوار معاملہ میں بھی خوبصورت ہدایات
- دین کی عمومی ہدایات کتنی عمدہ ہوں گی؟

# اللہ کی مدد کا ایمان افروز واقعہ (آیت 249)

قَالَ الَّذِیۡنَ یَظُنُّوۡنَ اَنَّهُمۡ مُّلٰقُوا
اللّٰهِ ۙ كَمۡ مِّنۡ فِئَةٍ قَلِیۡلَةٍ غَلَبَتۡ
فِئَةً كَثِیۡرَةًۢ بِاِذۡنِ اللّٰهِ ؕ وَاللّٰهُ مَعَ
الصّٰبِرِیۡنَ ﴿۲۴۹﴾

جو لوگ یقین رکھتے تھے کہ ان کو اللہ کے حضور حاضر ہونا ہے وہ کہنے لگے کہ بسا اوقات تھوڑی سی جماعت نے اللہ کے حکم سے بڑی جماعت پر فتح حاصل کی ہے اور اللہ صبر کرنے والوں کے ساتھ ہے۔

- اہلِ ایمان کا بھروسہ مقدار، سامان، اسباب پر نہیں ہوتا
- فیصلہ کن شے مسبب الاسباب پر توکل ہے

# اوامر (Do's) (سورۃ البقرۃ)

- فریضۂ شہادت (آیت 143)
- اتباعِ رسول صَلَّی اللّٰہُ عَلَیْہِ وَسَلَّم (آیت 143)
- نماز میں قبلہ رُخ ہونا (آیت 144)
- نیکیوں میں سبقت (آیت 148)
- اللہ کا خوف (آیت 150)
- اللہ کا ذکر اور شکر (آیت 152)
- صبر اور نماز کے ذریعہ مدد (آیت 153)
- مصائب پر صبر (آیت 155)
- صفا اور مروہ کی سعی (آیت 158)
- حج اور عمرہ (آیت 158)
- توبہ (آیت 160)
- اللہ کی نشانیوں پر غور (آیت 164)
- سب سے بڑھ کر اللہ سے محبت (آیت 165)
- حلال اور پاکیزہ کھانا (آیت 168)
- انفاقِ مال (آیت 177)
- ایفائے عہد (آیت 177)
- نماز اور زکوٰۃ (آیت 177)
- راہِ حق میں استقامت (آیت 177)

# اوامر (Do's) (سورۃ البقرۃ)

- قصاص (آیت 179)
- وصیت (آیت 180)
- وصیت کے معاملہ میں اصلاح (آیت 182)
- روزہ (آیت 183)
- روزہ کا فدیہ (آیت 183)
- اللہ کی بڑائی (آیت 185)
- دُعا (آیت 186)
- رب کی فرماں برداری (آیت 186)
- حصولِ اولاد (آیت 187)
- سحری (آیت 187)
- اعتکاف (آیت 187)
- تقویٰ (آیت 189)
- قتال فی سبیل اللہ (آیت 190)
- غلبۂ دین کے لیے قتال (آیت 193)
- حرمت والے مہینے (آیت 194)
- انفاق فی سبیل اللہ (آیت 195)
- حج اور عمرہ (آیت 196)
- حجِ تمتع پر قربانی (آیت 196)

# اوامر (Do's) (سورۃ البقرۃ)

- مزدلفہ میں ذکر الٰہی (آیت 198)
- عرفات میں حاضری (آیت 199)
- ذکرِ الٰہی کی کثرت (آیت 200)
- دنیا اور آخرت کی بھلائی مانگنا (آیت 201)
- منیٰ میں قیام (آیت 203)
- تقویٰ (آیت 203)
- اللہ کے لیے ہر شے کی قربانی (آیت 207)
- پورے دین پر عمل (آیت 208)
- حصولِ جنت کے لیے مشکلات پر صبر (آیت 214)
- بندوں پر مال خرچ کرنا (آیت 215)
- حکمِ قتال (آیت 216)
- ہجرت اور جہاد (آیت 218)
- یتیم سے حسنِ سلوک (آیت 220)
- حالتِ حیض کا حکم (آیت 222)
- حصولِ اولاد (آیت 223)
- ایلاء کا حکم (آیت 226)
- طلاق کی عدت (آیت 228)
- زوجین کے حقوق (آیت 228)

# اوامر (Do's) (سورۃ البقرۃ)

- خلع (آیت 229)
- حلالہ (آیت 230)
- خوش اسلوبی کا معاملہ (آیت 231)
- تقویٰ (آیت 231)
- دو طلاق تک رجوع کا امکان (آیت 232)
- بچے کی مدتِ رضاعت (آیت 233)
- دودھ پلانے کا حکم (آیت 233)
- بیوہ کی عدت (آیت 234)
- طلاق کی صورت میں مہر کے مسائل (آیت 37-236)
- حفاظتِ نماز (آیت 237)
- حالتِ خوف میں نماز (آیت 239)
- وصیت (آیت 241)
- قتال فی سبیل اللہ (آیت 244)
- انفاق فی سبیل اللہ (آیت 245)
- اللہ سے ملاقات کا یقین (آیت 249)
- اللہ پر توکل (آیت 249)
- اللہ سے استقامت کی دُعا (آیت 250)

# نواہی (Don'ts) (سورۃ البقرۃ)

- اہلِ کتاب کی پیروی (آیت 145)
- حق میں شک (آیت 147)
- بندوں کا خوف (آیت 150)
- ناشکری (آیت 152)
- الہامی ہدایت کو چھپانا (آیت 159)
- گمراہ لوگوں کی پیروی (آیت 167)
- برائی اور بے حیائی (آیت 169)
- آباؤاجداد کی اندھی پیروی (آیت 170)
- مردار، خون، سور اور ناجائز ذبیحہ (آیت 173)
- بغاوت اور زیادتی (آیت 173)
- کتابِ الٰہی کو چھپانا (آیت 174)
- وصیت میں تبدیلی (آیت 181)
- حالتِ اعتکاف میں تعلقِ زوجین (آیت 187)
- حدود اللہ کے قریب جانا (آیت 187)
- ناحق طریقہ سے مال کھانا (آیت 188)
- رشوت (آیت 188)
- زیادتی (آیت 190)
- حج میں بے حیائی، گناہ اور زیادتی (آیت 197)

# نواہی (Don'ts) (سورۃ البقرۃ)

- صرف دنیا ہی کی بھلائی مانگنا (آیت 200)
- فساد مچانا (آیت 205)
- شیطان کے نقشِ قدم کی پیروی (آیت 208)
- اللہ کی نعمت کی ناشکری (آیت 211)
- حبِ دنیا (آیت 212)
- ایمان والوں کا مذاق اُڑانا (آیت 212)
- ضد کی وجہ سے مخالفتِ حق (آیت 213)
- اللہ کے راستہ سے روکنا (آیت 217)
- دین سے پھر جانا (آیت 217)

- شراب اور جوا (آیت 219)
- مشرکین سے نکاح (آیت 221)
- ناجائز کام پر قسم کھانا (آیت 224)
- دورانِ عدت پیغامِ نکاح (آیت 235)
- ناشکری (آیت 243)
- قتال سے فرار (آیت 246)

# حدیثِ مبارکہ


ارشادِ نبوی ﷺ:
"قرآن کے ہر حرف کی تلاوت پر دس نیکیاں
عطا ہوتی ہیں"۔
(ترمذی)

